# O'zbekiston Respublikasi birinchi prezidenti Islom Karimovga bag'ishlanadi

Yigirma to'rt yoshli ulug'vor dargoh,
Bag'rini to'ldirgan yuzlab student.
Xalqaro kadrlar uchun ilmgoh,
Uning asoschisi ilk prezident.

Yoshlarning ko'zida orzusi porlar,
Orzuga yetishga berilgan imkon,
Kelajak bizlarni o'ziga chorlar,
Kelajakni qurgan ulug'vor inson.

Vatan deya barchamiz bugun,
Olg'a yurmoqdamiz shu kelajakka.
Bizlarga yo'l ochgan buzrukvor uchun,
Haykal qo'yajakmiz endi yurakka.

O'zbek farzandlari kam bo'lmas deya,
Qurilgan maktablar, kollej, universitet.
Do'stlarim unutmang, Diplomatiya -
Uning asoschisi ilk prezident

**JO'RAYEV SHAHBOZ**

JIDU 1- kurs



Siz sabab yashayapmiz tinch-totuv yurtda,
Insonlari ahil,mehribon,birdam,
Jahon boshin egar aziz poyingizga,
sizga ming tashakkur sizga ming ta'zim,
Mening Jannatiy aziz Yurtboshim.

Bizni birdamlikka chorlagan ham siz,
Tilimiz-u dinimizni qaytargan ham siz,
O'zbek degan nomni tanitgan ham siz,
Sizga ming tashakkur,sizga ming ta'zim,
Mening mehribon,aziz Yurtboshim.

Bugun bizlarni dunyo tan oldi,
Yoshlaringiz barchani hayratga soldi,
O'zbekni bilmagan ayting kim qoldi,
Sizga  ming tashakkur,sizga ming ta'zim,
Jahonda tengi yo'q,zukko Yurtboshim.

Aytgan so'zlaringiz bizfa berar kuch,
Sizning ishonchingiz bizni qo'llaydi,
Biz yoshlar bor ekanmiz O'zbekistonni,
Hech kim,hech qachon yenga olmaydi.
Sizga ming tashakkur,sizga ming ta'zim,
Ruhingiz shod bo'lsin,jonim Yurtboshim

**XASANOVA MADINABONU**
Toshkent geodeziya va kartografiya kasb-hunar kolleji



## So'z mulkining sultoni

Navoiyniko'rgimkeladi ,
Qandayinsonxushfe'lxushsurat.
Qiziqsuhbatqurgimkeladi,
Orzuyimgaaylanganbirbaxt.

Beshdostoni mashhur tillarda,
Misli quyosh so'nmas charog'on.
Unga bitsak qo'shiq dillarda,
Jo'r bo'ladi shu damda jahon.

"Navodir un-nihoyasi" da,
Tugamaydi nodirlik sira.
Navoiy ijodi tuganmas,
Ijodining o'zi serqirra.

Do'stlik bilan boshlangan hayot,
Yetakladi ezgulik tomon.
Xurosonga xavf-u hatar yod,
Hech kimda yo'q shubha-yu gumon.

Nopok yo'lda yurishdan qaytdi,
U kishini buyuk bilaman.
Mag'rur turib bir so'zni aytdi,
" Men xalq uchun xizmat qilaman"

Do'sti erur yurtda hukmdor,
So'z mulkida sulton-- Navoiy,
Shuning uchun doim unga for.
Xalqi erur joni fidoiy

**RAHMATOVA SHODIYA**
Navoiy davlat pedagogika instituti

## Эҳтиётсиз ўйлар

Ўрмонда адашган мусофир чарчаб,
Чинор соясида қолибди тўхтаб,
Бир оз тин олайин ҳордим тентираб,
Сўнг ёлим изларман озгина ойлаб.
Сайёҳ билмас эди ози ҳам сезмай,
Сеҳрли чинорни танлабди билмай,
Ўйлаган ўйларин бажо бўлишин,
Тушга ҳам кирмаган қайдан ҳам билсин.
Бир дам тин олибди ўйлай бошлабди,
Қанийди маззали таом бўлсайди,
Сайёҳ худди ҳаёл сургандек,
Ноз неъмату таомлар пайдо бўлибди.
Сайёҳ ҳатто бир бор ўйламай,
Паққос туширибди ҳеч недан қўрқмай,
Қорни тойиб бўлиб хотиржам
Ўйлади яна недур бўлди кам.
Шу дамда кўнглига бир ҳаёл келди,
Ёнимда бир хумча шароб бўлсайди,
Чинорнинг тагида ёқда чекловлар,
Бир зумда шароб ҳам пайдо бўлибди.
Яна бир бор ҳеч недан қўрқмай,
Шоша пиша ича кетди сайёҳ тўхтамай,
Ғами кетиб тўкибди савлат,
Кейинги ойларга етибди навбат.
Жуда қорним тойди шароб ҳам ичдим,
Ниманики ўйласам барисин кўрдим,
Бу ерда нималар бўляпти ози,
Бошим қотиб қолди кимнинг бу иши.
Неники ўйласам бариси рўё,
Бари ўйларимни уққандек гўё,
Ўзим ишонмасдим айтганда биров
Мен билан иблислар ўйнашяптиёв
Дарҳол пайдо бўлди улкан иблислар,
Худди ўйлагандек баҳайбат шохлар,
Ўзи ўйлагандек қўлларда найза,
Сайёҳ билсайдию фикридан қайтса.
Сайёҳ билолмайин довдираб қолиб,
Ўйлабди иблислар омон қўймайди,
Аниқ жоним олар бошимни ёриб,
Сайёҳ ўйлагандиек ҳалок бўлибди.
Алҳисса шудирки бу ҳикоямдан,
Ҳушёр ният қилинг ҳаттоки сиз ҳам,
Болишингиз мумкин чинор ёнида,
Яхши ният қилинг ҳатто ҳар дамда.

**ДОЛИЕВ БАХРОМ**
Тошкент автомобиль йўлларини лойиҳалаш, қуриш ва эксплуатацияси институти

(G)ul-u ro'yi zamin, magar g'am-u nolam eshitmassan?
(U)l bevafo parilardek magar holim eshitmassan?
(L)ola kibi yurak-bag'rim, inonmassan, inonmassan,
(S)ado ayla, javob bergil, magar zorim eshitmassan?
(A)hli ishq ichra menman, yurak-bag'ri sadporasi,
(N)a qilayin, sensan axir go'zallarning yakdonasi.
(A)yo ishq, tark ayla dilni, ki ul go'zalda shafqat yo'q,
(M)undoq ishqdin kechgum, ki bu- bedillarning afsonasi.

## Ota-onamga

Ota, mehringizga doim tashnaman,
Onajon, men sizni yaxshi ko'raman.
To tirik ekanman, toki yashayman-
Sizlarni boshimda tutib yuraman!
Ko'z ochib ko'rganim, mehribonlarim,
Dunyo turguncha turing, yashangiz uzoq.
Sizlar- azizlarim, jonajonlarim,
Yonimda bo'lingiz har on-u har choq.

**TO"LQINOV JASURBEK**
JIDU XIM 1-kurs

* * *

Узбекистан - кусочек рая на земле,
Страна, где полюбится тебе
И красота пейзажа, и людская,
Но не та, по которой встречают,
А та, что в глубине сверкая,
В самое сердце тебе проникает.
На той земле мы все семья,
Не удивляйся ты, услышав в адрес свой "сестра",
Иль коли мужичок вдруг подойдет,
И с теплотою " братом" назовет.
Мы нитью доброты соединены,
На Родине моей чужим не будешь ты.

**НАТЕЛЛА АБАКОВА**
УМЭД выпускница МП 2015

Naqadar rom etmasang sen meni, guliston Vatan!
Erur dunyoga hamisha dovrug'ing doston, Vatan!

Derlar, shu aziz maskanda yosh-u qari doim shod.
Shodligidin hayoti bo'lganda farovon, Vatan!

Belida belbog'i bor bobolaring aytgan so'zi,
Momolaring tandirda yopgan ul quyoshjon - non, Vatan!

Sarviqomat qizlaring husniga xo'p shaydo bo'lgan
O'g'lonlaring mardona jonin aylagan qurbon, Vatan!

Keng bag'ringdan baland tog'-u musaffo osmon sari
Qanot yoygan Humo qushing- hamrohing har on, Vatan!

Dalalarni oq oltining paxta bilan boyitgan
Qo'lda ketmon, belda chorsu mehnatkash bog'bon, Vatan

Men, Gulasal, aytarimga solingiz do'stlar quloq-
Hech ham tashlab ketmangiz shul jannatmakon, Vatan

# ONA

Qancha sevgi, qancha mehr-u muhabbat
Yashiringan shugina so'zda?!
Quyosh kabi falak uzra ul sur'at
Nur taratar samo-yu yer yuzida.
Endi esa qanotsiz qush misoli
Qoldi ona yolg'iz, umidsiz.
Baxtli hayoti-yu farzand visoli
Bermas edi daragin. Esiz...
Faqirlikda kun kechirgan payti ham
O'ylar edi ona bolasin.
Tark etmagan volidang seni hech ham!
Kuylaganda baxtsizlik o'z nolasin.
Sen-ku eslolmaysan onang siymosin.
Surmoqdasan hayot gashtini.
U-chi doim duoga ochib qo'lin,
Yaratgandan baxting so'rar har kuni!

# Yaxshi insonlar hambor!

Quyosh tongda möralab,
Bulutlarni erkalab,
Hayotdan toliqsada,
Zimistonga könsada,
Yomonlarni qilib zor,
Der- yashirinmoq afzal!
Lekin chiday shu safar!
Ahir meni kutmoqda,
Olis-olis söqmoqda
Meni döstlarim har gal.
Bag'rim qilmam hech ham tor,
Yaxshi insonlar ham bor!

Yer hamisha chekar oh-
Yaxshilar bölsinlar sog'!
Tinch qöyinglar ularni,
Qutqaringlar basharni,
Köpaysin ular soni-
Solihlar- yer sultoni!
Kötarurman har kimni:
Razil, ahmoq, solihni
Ammo aytar sözlarim,
Iltijoyimdir manim!
Yomonga qilmas u kor!
Lekin yaxshilar ham bor!

Farishtalar aytarlar:
Yerga tushmasmiz aslo,
Eshit arzimiz, Alloh!
U yerda- hor-u zorlik,
Hukmrondir tubanlik!
Mol-mulk insondan ustun!
Hayot hech bölmas butun!
Insoflilar kamdir, lek
Senga saqlolmasmiz kek!
Bajarurmiz amringni-
Körsaturmiz haq yölni!
Qilmasmiz iymonni hor!
Yaxshi insonlar ham bor

**GULASAL SAIDMAVLONOVA**
JIDU XM 1-kurs

## Meine Freundin

Natürlich bin ich glücklich,
Die Freunde stets zu haben.
Ich kann mit meiner Freundin
Viel Interessantes machen.
Wir nähen schöne Kleider,
Das macht uns großen Spaß.
Sie ist das klügste Mädchen.
Ich finde sie wie Ass.
Sie ist für mich die einzige
Und habe ich sie gern.
Wir streiten uns fast nie.
Der Streit für uns ist fern



## Mutterseele

Mutter... Wieviel Zärtlichkeit und Liebe
Gibt es in diesem einzigen Wort!
Sie ist wie die helle Sonne am Himmel,
Die leuchtet stets an jenem Ort.
Und jetzt wie ein Vogel ohne Flügel
Ist sie doch einsam und allein.
Und ihr Leben wie ein leerer Hügel
Ist gleich wie Hölle und Tod gemein!
Sie hat fast alles Dir gegeben,
Obwohl sie auch sehr arm war.
Sie ist doch immer bei Dir geblieben,
Als Du schon damals unglücklich warst.
Trotzdem lebst Du doch reich und froh,
Erinnerst Du Dich nicht an sie.
Sie betet aber zu Gott stets so,
Damit Du immer glücklich bist!



## Usbekistan

Usbekistan ist unser Land!
Es hat mit allen Freundschaftsband.
Die Städte, Dörfer und sein Sand
Sind heilig, kostbar und charmant.
Usbekistan ist voll Respekt,
Voll Liebe, Güte und Liebkosung.
Darauf wird stets Wert gelegt!
Es lautet überall die Losung:
„Blühe immer, unsere Heimat!"

**GULASAL SAIDMAVLONOVA**

## QADRDON QISHLOQ

Qo'lingni ber,do'stim,qo'llarimdan tut,
Kel,birga dunyoni etaylik safar.
Qayg'uni chetga sur,bir lahza unut,
Kezaylik jahonni bo'lib darbadar.

Hayotga yaxshilab solgin sen nazar,
Ko'ngil ko'zlari-la atrofingga boq.
Istamasang,mayli,kerakmas so'zlar.
O'zimga topaman qadrdon qishloq.

Balki yo'lim tushar Mongol dashtida,
Otni choptiraman,ichaman qimiz.
Uzun libosini kiyib ustida,
Menga oshiq bo'lib qolar cho'pon qiz.

Yoki borajakman Tibet tog'ida,
O'zimga toshlardan toparman o'rtoq.
Lek,ortiq qolmayman aldov bog'ida,
Fitna-yu yolg'ondan ketgayman yiroq.

Ketgayman,bosh olib o'sha toshlarga,
Giyohlar teraman,tog'ga chiqaman.
Achinib ketaman o'tgan yillarga,
Qadrdon qishloqni qachon topaman.

Bir joyga qolishni istamam muqim,
Non-suvni olib chiqaman yo'lga,
Yuraman,kuylayman,o'tirmayman jim.
Bu safar manzilim bo'ladi cho'lga.

Meni kutmoqdadir qaynoq Afrika,
Bir marta kuydirar beayov qo'ra,
Yaxshidir boylik-u qizlar ko'yiga,
Ming bora joningni yoqqandan ko'ra.

So'ng bepoyon Rus kengliklarida,
O'zimga izlayman biror boshpana.
Qahrli odamlar qalbidek sovuq,
Havoda titraydi bu ojiz tana.

Olamni kezdim-u hech qaysi maskan,
Qadrdon bo'lmadi telba yurakka,
Baqirib kuylayman bor ovoz bilan,
So'zlarim yetishsin toki falakka:

"Qo'lingni ber,do'stim,qo'llarimdan tut,
Mehribon bo'laylik bir-birimizga,
Araz-u ginani butunlay unut,
Armonsiz yashaylik o'z uyimizga."

## BOLALIK

Qaytolmayman ortimga endi,
Oppoq yoqa,yomg'irli yo'llar.
Sodda o'ylar,kulguli sevgi,
Bolalarcha ishqiy maktublar.

Har bahorda ochilgan lola,
To'kilishi,bu-yoshlik yillar.
Qishda muzni sindirgan bola,
Bugun esa singan ko'ngillar.

Qorni kutib,yo'llarda har kun,
Qor to'p bilan o'ynalgan bo'ron.
Endi meni yiqitmoq uchun,
Do'stlarimdan qor to'pdek yolg'on.

Dastlabki his,ilk bor muhabbat,
Eslaganda,qizarguvchi so'z.
O'ylanmagan bir narsa faqat,
Yillar o'tib kelsak yuzma-yuz.

U begona,barchasi o'tmish,
Vaqt izmiga yurak bo'ysundi.
Qo'ldan kelar faqat jilmayish,
Qaytolmayman ortimga endi

## TAQDIR

Ko'p bilaman ko'p o'qiganman,
Hayotga bir kelmoq haqida.
Gulzorlarni men ham ko'rganman,
She'r yozganman gohi-gohida.

Bahor chog'i kulgan chechaklar,
G'amgin tortar kelganida kuz.
Bu dunyoni sevgan yuragim,
Taqdir bilan turar yuzma-yuz.

Men kutaman taqdirim tez kel,
Izlayapman o'zimga darddosh.
Yo tushamiz ikkimiz duel,
Garoviga tikilar bardosh.

Balki bo'lar so'nggi millarim,
Kuzning havosiga bir bor to'yaman.
Balki tunda yozgan she'rlarim,
Taqdir yuragiga joylab qo'yaman.

**Shahboz Jo'rayev**
JIDU XM1 kurs

## O'zbegimning qizlari

Qay parivash guldan kamdir sochlarini o'rganda,
Qay malika oydan kamdir tamannola yurganda.
Husnidan mast sarxush olam, oy uyalar yuzlari,
Ayting, qaysi malakdan kam o'zbegimning qizlari.

Sochlariga shartmas bo'yoq qaro bo'lib yaratilgan,
Qoshga qalam darkor emas o'sma suvi taratilgan.
Upasiz ham qorga misol oppoq to'lin yuzlari,
Ayting, qaysi go'zaldan kam o'zbegimning qizlari.

Qo'lin gul deb hatto gullar ta'zim aylar qoshida,
Jamalagi, tillaqoshi, goh do'ppisi boshida.
Botir yigit, o'g'lonlarni xumor aylar ko'zlari,
Ayting,qaysi paridan kam o'zbegimning qizlari.

Bahor andozasin bichgan go'zal, lobar qizlarsiz,
Sharm- u hayo timsolisiz, zebo, dilbar qizlarsiz.
Sharqning tengsiz gavharisiz, sadaf, yoqut, durlari,
Ayting, qaysi parivashdan kamdir o'zbek qizlari.

Faxrlansam arzir turib shu qizlarning qatorida,
Hovlilarga suvlar separ oppoq tongning nahorida.
Mehrin oshkor aylasangiz bo'lur quyosh nurlari,
Men dunyoga madh etguchi o'zbegimning qizlari!!!

**RAHMATOVA SHODIYA**
Navoiy davlat pedagogika instituti

## Shukur qil

Allohni unutma baxting kulganda,
Muazzam yurtinga kelganda bahor.
Quvonchdan shodlanib yurganingda ham,
Omading chopganda, har vaqt har nahor.

Oilang tinch, fayzli koshonang bo'lsa,
Do'stlaring mehirbon, vafoli bo'lsa.
To'rt muchang sog' bo'lib qilolsang bir ish,
Eslagin Robbingni, yulduz uchganda.

Bu yolg'on dunyodan to'yib ketsang ham,
Musibat dard -alam kemirsa seni.
O'zgarsa ham nekbinlik, sevgi shiori.
Eslagin Robbingni bir lahzang qolsa.

**YO'LCHIYEVA LAZIZAXON**
Toshkent Davlat iqtisodiyot
qoshidagi akademik litsey

## Ayajon

Bugunyanaqo'limdaqalam
Yozarmanqalbdahayajon
Bilmadimnegako'zostlarimnam
Bushe'rimsizhaqdaayajon!

Mingafsusdardingiz ololmadim
She'rdan narisiga o' tolmadim
Yuribman hastadek chalajon
Meni kechiring ayajon!

Qadringiz bilmadim, sezmadim
G'animat dunyoda nelar qilmadim
Ko'ksingizga bosh qo'yib yig'ladim
Ko'z yoshim tugamas ayajon!

Har tomchi yoshim yomg'ir kabidir
Eng nozik narsa ayol qalbidir
Bilmaganimiz uning qadridir
Qadringiz bilmadim ayajon!

Olloxning oldida o'lim qarzim bor
Otamning oldida farzand qarzim bor
Sizdan qarzim oq sut, pok vijdon
Qarzimni uzolmam ayajon!

Shu so'zni aytdi gunoxkor tilim
Sizning oldingizda gunoxkor dilim
Volidam bugun men shuni bildim
Sizdan azizrog'i yo'qdir ayajon!

**SHAVKAT NARZULLAYEV**
70 maktab



Муҳаббатнинг оташидан куйган кўнгил
Севаман, севаман, севаман дейди
Ёр ҳиёнатин билсада юрак
Соф дил билан севаман дейди

Бас қил дейман унга ҳар кеча
Қулоқсиз дил тушунмас гапга
Не қилайин айтиб чарчадим
Уни барбир севаман дейди

Гуноҳлари кўп ул ёрнимни
Қай бирини айтайин сизга
Эътиборсиз йиллар ҳам ўтди
Бу кўнгил яна уялмай севаман дейди

Майли борсин ушал жонон томон
Майли кетсин орзу, тилакларимдан
Лекин унутмасин юрак уришим
Бу юрак у учун ҳамон урушин

* * *

Mana o'sha go'zal tun,
Qalamini oldi yana u bugun.
Go'zal malagim deya boshlar so'zlarin,
Parizodga teng qilgan jonim.

Bog'lar ichra eng go'zal gulim.
Chiroyinga boqib to'ymas bu ko'zim.
Hayotimda birdona gulim deya,
Parizodga teng qilgan jonim.

Necha yillar kutgan sevgilim.
Visolinga to'ymas hech bu dilim.
Bu dunyoda yagona gulim deya,
Parizodga teng qilgan jonim.

Nafasidan sezsam dunyoni,
Nigohida ko'rsam dunyoni,
Pok qalbini sevsam ul yorni,
Parizodga teng qilgan jonim...

**NOZIMAXON G'AFUROVA**
Kamolot faoli

## Men kutgan bahorim

Oppoq qorlar o'xshar bodom guliga,
Har kuning o'zgacha har kuning go'zal.
Entikib ko'z tikdim har kun yo'lingga ,
Men kutgan bahorim buyuksan azal.

Qir-u adirlarda tafting bilinar,
Gullarga burkaysan yorug' dunyoni.
Navro'zing rizq-ro'zing elga yarashar,
Moviyrang ko'rsatib billur samoni.

Jilg'alar bo'yida xushbo'y yalpizlar,
Qirlarda barg yozar ko'm-ko'k ismaloq.
O'sma qoshda kuylar gul yuzli qizlar,
Shu kuyga raqs tushar erka qizg'aldoq.

Kamalak jilosi baxsh etar quvonch,
Turfa rang, turfa o'y, turfa xil olam.
Yurakda ortadi tobora ishonch,
Dunyoni bezaydi cho'g',alvon gilam.

Dillarga yoqguchi faslsan bahor,
Bilmayman sirlaring asli nimada?!
Senga o'z hislarim etayin izhor,
Balki, bir kun siring ochilur shunda!

**RAHMATOVA SHODIYA**
Navoiy davlat pedagogika instituti

## Oppog‘oy

Oymomo quyoshni sevgan mahalda
Quyosh ham ko'nglini oyga berganda
Sevgisiga guvoh deb vaqtni bilganda
Dardlashaylik ko'milgan dil dostonlarim

Kunduzi osmondan maktub olganda
Kechasi o'qishga shaylangan onda
Uyalgan buloq ham miltiraganda
Dardlashaylik ko'milgan dil dostonlarim

Bir birin avaylab kunning yarmida
O'ringa o'rini almashgan paytda
Oz fursat bo'lsa ham diydorlashganda
Dardlashaylik ko'milgan dil dostonlarim!

**OBIDOVA E‘ZOZA**
2-Respublika tibbiyot kolleji

## QUYOSH

Quyosh ko'kda suzgancha sokin,
Tog' ortida yo'l oldi sekin.
Har bir tunda o'tkazgancha vaqt,
Sevgisiga u yozadi xat.

Ko'ngli aytar ajib bir ertak,
Unga hamroh yig'laydi yurak.
Ko'zlaridan qon tomadi,oh!
Shu qon unga bo'ladi siyoh.

Ajib she'rin yozar tun bo'yi,
Qizaradi bor rangi ro'yi.
Tong otadi o'shanday sokin,
Quyosh chiqib keladi sekin.

Topa olmay mashuqani,lek,
Sevgisiga qo'yadi u chek.
Bor ishqini berib insonga,
Quyosh o'zi qolar armonga.

## IJOD

Cho'qqida o'tirib yig'ladi burgut,
Xayolga berilgan shoir dastidan.
Qoplonlar panada saqladi sukut,
Chumolilar juda oshdi haddidan.

Uyatdan qizardi ko'p bor gulg'uncha,
Shoir qo'lida olganda qalam.
Yulduzlar so'zladi to tong otguncha,
Giyohlar hattoki bosdilar qadam.

Daryolar bosh olib ketdi yiroqqa,
Bulbul gulga qildi sevgi izhori.
Quyosh esa boshin ildi sirtmoqqa,
Xiyonat qilganda yolg'onchi yori.

Lek,she'r o'xshamadi,ko'zga keldi yosh,
Yurak taslim bo'ldi,oxir,tong sahar.
Eshik qoqdi o'zin o'ldirgan quyosh,
Shoiri holidan olgani xabar.

## ISTAGIM...

Mashhurlikni qilmasman da'vo,
Menga yetar bahorgi havo.
Moviylikka ko'milgan o'tloq,
Ne ham bordir undan yaxshiroq.

Qolmoq uchun tuproq qo'yniga,
Duel chiqsam Pushkin o'rniga.
Shon-shavkati kerakmas aslo,
Mashhurligin qilmasman da'vo.

Oyog'lar ostida turgan maysazor,
Ungandi bulutlar yig'laganda zor.
Endi qo'shiladi shoir qayg'usi,
Yuraklar nidosi,qurol kulgusi.

Dantes qurolidan otilganda o'q,
Balki,men bo'larman bu dunyodan yo'q.
Qora tuproqda ham bo'lmas keragim,
Yuraklarda yashar faqat yuragim.

**Shahboz Jo'rayev**
JIDU XM1 kurs



## Gulim

Osmonlar yorishdi tarqadi bulut.
g'amlar unutildi hijronlar unut.
Maysa-yu daraxtlar hayratdan tindi.
Chunki sen jilmayding qalbim parchasi.
Yulduzlar sachradi oy esa yarim
Qora tun bag'rida yuragim tilim
Nogoh sen ochilding dil ichra gulim.
Chunki sen jilmayding qalbim parchasi.
Mayli azob bersin menga armonlar,
Tabbassuming uchun bitay dostonlar,
Kulging ovozidan kulsin osmonlar.
Faqat sen jilmaygin qalbim parchasi.
Dard kelsin daryoday o'tamiz suzib,
Mashaqqat sahrosin chiqamiz kezib,
Gulim bu dunyodan ketsang ham bezib,
Faqat sen jilmaygin qalbim parchasi.
Beraman yuragim qo'limda yulib ,
Poyingga tushaymi yo xazon bo'lib,
Har tong uy'gotaman tong azon turib, faqat
tursang bo'ldi sen kulib kulib!!!

## Sher yozsam...

Yozaman qog'ozmas qalbim qo'riga,
Siyoh tekkizmayman, qon la bitaman.
Har satrin tizaman quyosh nuriga.
Unga qanot bog'lab sizga eltaman.

Piyola sathida jimirlagan choy
Uning ma'nosidan ta'm olar tinglab,
Osmon qochog'ida suzib yurgan oy
Uning og'ushida dam olar uxlab.

Uni bir bor tinglab yo o 'qib ko'rgan
Unutar olamni vujudni tanni
Ruhi qordek oppoq shuuri suvdek,
Zavqi o'rtar xuddi olgandek jonni.

## * * *

Sherni jonin bergandan so'ra
Sherin dardin totgandan so'ra
Xushomadga bitgan shoirmas
Onasi uchun bitgandan so'ra
Gullar vasfin qilgandan emas
Qizlarga gul tutgandan emas
Sherin pulga sotgandan emas
Yurtga jonin bergandan so'ra
So'ra yerdan so'ra samodan
So'raKo'ldan so'ra daryodan
So'ra hazrat odam atodan
She'rni Ato etgandan so'ra.
So'ra so'ra ming bora so'rab,
Toki tilda qolmasin so'zing
Lol qolasan nematin ko'rib
Qoyil deysan o'zingga o'zing...

**Shahboz Amirov**
JIDU XM1 kurs

## L’amour

Tu es quoi, oh l’amour ?
Le vent ou le feu qui brùle ?
Est-ce que tu n’es pas l’eau pure,
Fâché, pétulant qui coule
Dans les rigoles des montagnes,
Dans les ruisseaux des campagnes.
Tu es qui ou bien quoi ?
Oh, l’amour presto dis-moi !
Tu m’a invahi mon âme
A toi je suis dépendant.
Peut-être, tu es le soleil
Qui éclaire le monde toujours.
Sans toi n’existent jamais
Les hommes, les nuits et les jours.
Amour, tu vis dans mon coeur,
Et sans toi je suis absent.
Et tout le monde te chante en choeur,
Et tu restes toujours charmant.

## Universitetim

Sen tomon intildim ildam va shahdam
Baxt ila bag’ringga qo’ydim men qadam.
Ta’rifing bitmoq-chun oldim men qalam,
Mening jonajon universitetim!
Bir yil o’tmasdanoq bo’lding onamdek,
Mehr-la bag’ringga bosding bolangdek.
Asrading, go’yo biz – ko’zi qorangdek,
Mening jonajon universitetim!
Sendan o’rganyapmiz nafaqat ilm,
Va balki, hayotning ne ekanligin.
Tavsifing aytmoqqa ojizdir tilim,
Mening jonajon universitetim!
Yurtimning buguni, ertasidirsan,
Mustaqilligimiz mevasidirsan,
Otabek o’g’lingning erkasidirsan,
Mening jonajon universitetim!
Baxtimizga doim bor bo’l, omon bo’l,
Senga talpinamiz har dam ochib qo’l.
Buyuk kelajakka eltuvchi oq yo’l
Mening jonajon universitetim!

## Ayollarga

Sizsiz hayot – hayot emasdir.
Siz bor hayot – mamot emasdir.
Sizsiz go’yo qanotsiz qushmiz,
Bo’lsa hamki, qanot emasdir.

Borligingiz o’zi baxt erur,
Baxtingiz-la biz bormiz abad.
Mehringizdan muzlar ham erur
Sizni deya yashaymiz faqat.

Kulgungizni ko’rib quvonar,
Muhabbatga limmo-lim yurak.
Bu hayotga mehr uyg’onar,
Kuch-quvvatga to’ladi bilak.

Qalbingiz-chi, jannat elchisi.
Jannatda ham topilmas, ammo,
U buyukdir, yurak kuychisi,
Qo’shiqlari qilar mahliyo.

Siz yursangiz, charog’on yo’llar,
Qadamingiz gullar undirar.
Alloh doim yorlaqar, qo’llar,
Baxt, muhabbat, saodat yo’llar.

Boshimizga doim sog’ bo’ling,
Muqaddas va aziz ayollar.
Bor ekansiz yorug’ olamda,
Siz bilandir bizning xayollar.

Siz borsizki, uylar charog’on,
Siz borsizki, olam nurafshon.
Siz buyuksiz, tabarruk, dono,
Sizga fido ming bir shirin jon.

Baxtimizga doim sog’ bo’ling,
Nazokat va nafosat ahli.
Bu olamda abad bor bo’ling,
Siz bilandir hayotning zavqi.

**OTABEK TOSHEV**
JIDU XM 4-kurs

## Ona Vatanim

Sening tuprog'ingda o'tgan bir kunim,
Dunyo shodliklari menda mujassam.
Seni men hech kimga bermayman aslo, -
Yurak qonim bilan ichaman qasam.

Bugun butun dunyo taniydi seni.
Bilmayman, deydigan hech bitta jon yo'q.
Butun vujudimni tutgayman albat,
Nogahon, sen tomon kelsa gar bir o'q.

Sening tuprog'ingda Navoiylardek
Zotlar nazmi saroylarni titratgan.
Amir Timur tuzgan saltanatlaring
O'ziga butun Yer yuzin qaratgan.

Sening Ulug'bek-u, Beruniylaring
Zuhro yulduziga benarvon chiqqan.
Al-Xorazmiy, Sino, Farobiylaring
Amir, xalifa-yu, shohlarga yoqqan.

Adolat, mehr va shuhrati uchun,
Boburni o'zga el "ota" deb bilgan.
Shunday farzandlarning onasi o'zing.
Chiroying hammani mahliyo qilgan.

Deydilar: "Vatanni sevmoq iymondan",
Demak, menda iymon deganlari ko'p.
Ey, do'stim, yurtingni jondan ortiq sev,
Har qarich tuprog'in ko'zingga sur, o'p.

Hamisha barhayot bo'l, ona o'lkam.
Seni ko'tarmoqqa shay boshim, yelkam.
Farzandlari jasur yurtsan, shuning-chun,
Senga yaqinlashmas yov ham, g'anim ham.

## Chidamoq kerak

Kun kelar nomardga tusharkan ishing,
Goh hech kim tinglamas ekan tashvishing.
Hatto boshginangdan uchsa baxt qushing,
Yig'lamay bariga chidamoq kerak.

Hayot har narsaga qilarkan majbur.
Kimlarga yoqmaysan, kimlarga manzur.
Goh chalsang, ovozin qizg'ansa tanbur,
Indamay bariga chidamoq kerak.

Bir kun ochilmoq bor, bir kuni so'lmoq,
Bir kuni tug'ilmoq, bir kuni o'lmoq.
Nomardlar ham bir kun bersalar saboq,
Siltamay, bariga chidamoq kerak.

Gul bo'lsang, aridek boling so'rarlar,
Aqllisan, ammo ahmoq ko'rarlar.
Boy emassan, sendan yiroq yurarlar,
O'ylamay, bariga chidamoq kerak.

Tuhmatlar ortingdan yursa ergashib,
G'iybatlar yoningda tursa qiynashib,
Yomonlar, dushmanlar bilan bellashib
Turmasdan, bariga chidamoq kerak.

## A mon père

Je vous respecte, mon cher père.
Vous êtes le meilleur sur la Terre.
Toujours vous pensez à nous,
On est très fier de vous.
Maintenant on sait bien vivre,
Se tenir et ce que dire
Grâce à vous, mon cher père.
Vous êtes le meilleur sur la Terre.
Toute notre famille le veut,
Soyez toujours heureux !

**OTABEK TOSHEV**
JIDU XM 4-kurs

Diydor Berdiqilichev
JIDU XIM 1-kurs

# CHO'L BO'RISI

Tentiramatentira
Sengabaribiremasmi?!
Cho'ldao'sgan, eyvaxshiy,
Juftingseniyemasmi?!
Yemaydi-ya?!
Yemaydi!
Ishtahasi nozik tab
Chertib-chertib tanlaydi.
G'ajimaydi maydalab.
U o'ljasin quvmaydi,
O'lja unga ne talab?!
Senga qoyil,
Tasanno!
Bezimaysan undan hech.
Qilmasa-da tamanno,
O'ynashasan kun-u kech!
Beka bo'lib senga u,
Sen emassan na xoja.
Chizgan chizig'i chegarang,
Senga esa men boja.
Ha, shunday!
Tirjayma!
Tishlaringni yig'ishtir!
Sen mendagi bir bo'lak.
Men va o'zing solishtir!
Bizlarda yo'q hech bir farq,
Ikkimiz yagona jon.
Shaxsimiz ham bo'lar g'arq,
Bu ham aniq, chin, ishon!

Kel, bir o'ylashib ko'raylik,
Sendan bo'lak najot yo'q.
Qorin to'qlash maqsadim,
Go'shtsiz menga hayot yo'q.
Ana, bir bo'taloq,
Ojiz, tentak yuripti.
O'sha menga kerakroq
Isi urib turibdi.
Sekin poylab, ko'raymi?
Yoki darhol bog'izlab,
Qorin joylab qo'yaymi?!
Yo'q!
Hech qachon...
Unda qizig'i qolmas.
Mashaqqatsiz yemishning
Tezda hazimi bo'lmas.
Yugurtiray bir uni,
Tum-taraqay bo'p ko'rsin.
Kapalakday hayotin,
Bir sarhisob qib ko'rsin.
Qoch, qochaqol bo'taloq
Bo'tako'zing chaqchaytma!
Men-ku qari bir cho'loq,
Maqsadingdan hech qaytma!
Tishlab oldim bo'ynidan,
Qoni sizib chiqardi.
Yuragini qo'ynidan
Olib tag'in tiqardi.
Kurashgin,
Tipirchila!
Axir joning shirin-ku!
Yotsang umidsizlarcha,
Seni yemoq qiyin-ku!

Xatto umidsiz bo'ta!
Ko'ryapsanmi, ey bo'ri?
Balki u ham bir bo'lak?!
Xos hayolotning to'ri.
U ham sen kabi "mard qul"!
Yashirmaydi o'zligin,
Sustroq, nochor, noumid,
Ahmoq, befarq, bo'zligin!
Ha, shunday!
Tirjayma!
Tishlaringni yig'ishtir!
Sen mendagi bir bo'lak.
Men va o'zing solishtir!
Bizlarda yo'q hech bir farq,
Ikkimiz yagona jon.
Shaxsimiz ham bo'lar g'arq,
Bu ham aniq, chin, inon!



UWED Literature - это специальное издание журнала UWED Life, которое представляет собой сборник литературных произведений студентов УМЭД и других учебных заведений.

Редакция журнала занимается регулярным сбором творческих работ с целью раскрытия таланта молодого поколения.

Работы принимаются на любом языке.
Оформление: Ф.И.О., учебное заведение, факультет, шрифт - Times New Roman 14, интервал - 1.5

Команда UWED Life Magazine приветствует спонсорскую поддержку сборника.

Все предложения по поводу дальнейшего улучшения деятельности сборника направлять по указанным адресам.

UWED Literature-is a special edition of the journal UWED life, which compiled in itself litrrature works of the students of UWED and other universities.

Editorial office of the journal regularly gathers creative works with an aim of exploring new talents among students.
The works are accepted in any language.

Issuance: S.N.P( Surname, Name, Patronimic), educational institution, faculty, font- Times New Roman 14, interval-1.5.

The team of UWED Life Magazine is open to cordially accept subsidiary support of the Literature edition.

All the suggestions in respect to further improvement of the activity of the edition should be sent to the indicated address

UWED Literature- bu UWED Life ning maxsus soni bo'lib, JIDU hamda boshqa o'quv dargohlari talabalarining she'rlar to'plamini o'z ichiga oladi

Jurnal tahrirriyati yangi qobilyatlarni kashf qilish maqsadida talabalarning ijod mahsullarini yig'ish bilan shug'ullanadi.

She'rlar istalgan tilda qabul qilinadi. Taqdim etilgan ijodiy ishlar F.I.SH., o'quv muassasi, fakultetni o'z ichiga olishi lozim. Ma'lumotlar shrifti Times New Roman,14, interval-1.5 bo'lishi kerak.

UWED Life Magazine jamoasi chop etish masalalarida homiylarning yordamlarini qabul qilishi mumkin.

Keyingi sonlarning sifat darajasini oshirish hamda faoliyatini yaxshilash bo'yicha takliflarni ko'rsatilgan manzillarga jo'natishingiz mumkin.

## ОРГАНИЗАТОРЫ ИЗДАНИЯ UWED LITEARTURE:

UWED Life
Magazine

+99890 9351660

uwedlife

Координатор: кандидат политических наук, доцент Бахадыров М.М.

Главный редактор: Куртова Екатерина - 2 курс
Редактор, ответственный по организационным вопросам: Мансурова Назима - 2 курс
Редактор, ответственный по техническим вопросам: Оразбаева Сайора - 1 курс
Редактор (английский язык): Исмаилова Нозима - 2 курс

Выражаем благодарность кафедре узбекского языка в лице Абдурахмоновой М.Д., Норматовой Ш.У.

